Swalah ya msafiri

Msafiri ameruhusiwa na Sheria kupunguza Swala za rakaa nne-nne (Adhuhuri, Alasiri na isha) kuzifanya rakaa mbili-mbili, pia kukusanya Swala ya Adhuhuri pamoja na Alasiri na ya Magharibi pamoja na Isha, kwa neno la Mwenyezi Mungu, Aliyetukuka: {Na mkisafiri kwenye safari, si makosa kwenu nyinyi kufupisha Swala, mkiogopa kufitiniwa na makafiri, kwani makafiri kwenu nyinyi ni maadui walio wazi} [4: 101]

Na kwa hadithi iliyothubutu kutoka kwa Anas bin Malik t kwamba alisema: (Tulitoka pamoja na Mtume wa Mwenyezi Mungu ﷺ kutoka Madina hadi Makka, na akawa akatuswalisha rakaa mbili-mbili mpaka tukarudi) [Imepokewa na Nasai.].

https://www.al-feqh.com/sw/swala-ya-wenye-nyudhuru-wasiojiweza